# HADITHI ZA ESOPO.

## CHUO CHA KWANZA

## CHA KUSOMEA.

SO
LI
DEO
GL
OR
IA




*ZANZIBAR*, 1880.

# FAHIRISI.

## ESOPO.

ESOPO alikuwa mtu Myonani aliyezaliwa kama miaka mia tanu mbele ya Bwana wetu Masiya. Alikuwa mtumwa, na kama walivyosema mwenyi kigongo, lakini akili zake nyingi, akakusanya akafanya hadithi nyingi apate kuwafundisha watu kwa mifano.

## KIJANA NA MBWA WA MWITU.

KIJANA mmoja aliyechunga kondoo akasikiwa dayima kulia, "Mbwa wa mwitu! mbwa wa mwitu!" kwa mchezo tu. Marra mengi, kwa mambo hayo, akawatoa watu kazini kwao koondeni. Walakini walipouona mzaha tu, wakafanya shauri mioyoni mwao kama akilia tena, "mbwa wa mwitu," wasitoke kumsayidia. Mwisho akaja mbwa wa mwitu. Katika woga wake kijana yule akalia sana, "mbwa wa mwitu! mbwa wa mwitu!" lakini sasa hapana mtu kusikiliza sauti yake, mbwa wa mwitu akamua kijana apate kuwala kondoo zake.

---

## VIJANA NA VYURA.

WALIKUWA watoto wakicheza kando la ziwa. Mchezo wao ndio kutupa mawe majini, hivyo wakaumiza sana vyura viliomo ziwani.

Mwisho chura mmoja, hodari kuliko wenzake, akainua kitwa chake ziwani akasema, "Ee wangwana rafiki zangu, acheni, nakusihi, kwani mchezo wenu ni mauti yetu."

---

## MTU NA NYANI.

MTU aliokaa mashenzini akafuga nyani. Na nyani yule ndio fayida yake, kuweza kufukuza ndege katika matunda na baazi zake. Siku moja mtu yule akalala usingizi wa mchana, yule nyani akakaa ubavuni mwake, akafukuza inzi usoni pake, inzi moja akaja akasimama mwisho wa pua yake. Bassi nyani akacheka, akamfukuza. Tena akaja kidefuni mwake, hatta nyani akakasirika sana, akatupa jiwe akampiga inzi, lakini akalitupa kwa nguvu sana hatta akamvunja taya bwana wake.

---

## SUNGURA NA MAZABIBU.

HAPO kale sungura aliona mazabibu mema katika ukuta, akaruka juu asiyapate, akaruka tena kwa nguvu, lakini hakuweza kuyafika, killa arukapo akapungua. Mazabibu yakata-

ndika huko mazuri na mabivu, wala hakuweza kuyapata. Halafu akiona kama haiyamkini kuyafikia, akasema, "Siyataki, mabichi tu."

---

## INZI NA NOONDO.

INZI alikuwa akisimama ukingoni mwa mtungi wa asali, akiona asali tamu akashuka akashuka hatta akashikwa na asali, wala hakuweza kutoka. Noondo akaruka karibu akamkaripia akamwambia, "Huna akili wee, miguu yako na mabawa yako yakufae nini katika asali ?" Baadaye noondo akaona taa katika chumba waliomo, akaruka karibu na karibu hatta akaingia katika moto akafa. Akasema inzi, "Je ? Gissi gani wewe uliyenikaripia kwa sababu ya kupenda asali, umeingia motoni mwenyewe?"

---

## MTOTO NA KIJITO.

MZEE, aliyemwona mtoto akisimama kando la kijito, akamwuliza, "Mwanangu mbona unakitazama hivi kijito?" Mtoto akamwambia, "Nangoja hapa, bwana, hatta kijito kitakapokwisha kupita, nivuke pakavu." Mzee aka-

mwambia, "Usipokutana kama nigua majini. hutaruka hatta kufa."

## PANYA NA PAKA.

HAPO kale panya walikuwa wakimwogopa paka, hatta hawakuthubutu kutoka, wala mchana wala usiku, asiwaue. Wakaona kama wanakufa kwa njaa, wakakutana wafanye shauri. Walipokuwa wakiona shaka sana kijana mmoja akaondoka akasema, "Nimeona shauri jema, ndilo kumfungia paka kengele shingoni tupate kumsikia killa aendako." Panya wakafurahi, wakamsifu sana. Hatta mzee mmoja aliyekuwa amenyamaa kimya, akaondoka akanena, "Shauri hilo ndilo jema, tukiwa na mtu wa kumfungia paka kengele, lakini panya gani athubutuye kumkaribia?"

## SIMBA KATIKA MWITU.

WATU wawili walikuwa wakiingia katika mwitu msitu, mmoja wao akamwambia mwenziwe, "Tukikuta nyama mkali, nitakusayidia wewe, nawe unifanyie hivi." Rafiki yake akamwambia, "Vema." Hawajaenda sana alipotoka marra simba katika mwitu. Mtu aliyetoa

shauri njema, akapanda mtini ajifiche. Mwenzake akaogopa sana, wala hakuona hila ya kujiponya illa kuanguka chini na kuizuia pumuzi, simba athani kama amekufa. Nyama akaja, akamtia pua, lakini akiona kama mzoga tu akamwacha. Simba alipokwisha kwenda zake wala hakuna tena hatari, mtu yule akashuka katika mti akacheka akamwambia mwenziwe, "Neno gani alilokwambia simba alipotia kanwa sikioni pako?" Mwenzake akamwambia, "Ndilo hili, mwangalie sana ayari yule alioko mtini, wala usimwamini tena."

---

## KILIO CHA NGUUWE.

MTU mwerevu sana amepata kuweza kulia kama nguuwe, hatta watu wote wakathani ndipo nguuwe, lakini hako. Mtu mkulima akamwambia kama yeye atampita. Wakaja wote wawili, yule mwerevu akalia watu wote wakamsifu sana. Mkulima akaleta nguuwe amemficha nguoni mwake hatta kwa zamu yake akamfinya, akalia. Watu wakamkaripia, wakamnena mjinga, wakasema, "Hii si sauti ya nguuwe." Akazifunua nguo zake, wakamwona ndiye nguuwe aliyelia.

## FARASI NA PUNDA.

FARASI mzuri alitoka baudani mwake, akapiga mbio njiani akilia. Akaona punda mwenyi mzigo, akamwambia kwa maneno ya kiburi, "Similla! similla upesi, nisikupige teke." Punda akanyamaa akajitenga njiani. Baadaye frasi akaenda palipo vita, alikuwa akimchukua bwana wake, akapata kupigwa, jicho likapofuka, hatta aliporudi akatiwa kazini. Punda akamkuta akasema, "Je! kiburi chako kimepoteaje, hali yako ya leo thaifu kuliko yangu."

---

## NJIWA NA PANYA.

MTU mtega ndege aliuficha wavu katika majani. Akatupa juu yake mtama mwingi. Njiwa wakaja wakauona mtama. Mfalme wao akawaambia, "Ngojeni, ni nani aliyeutupa mtama huu, tufanye shauri kwanza." Njiwa hawakumsikiliza wakashuka wote, miguu yao ikashikwa na wavu, wakasema, "Tumekufa." Mfalme wao akawaambia, "Mbona hamkunisikia? Bassi msikate tamaa, jaribu wote pamoja karuka juu, labuda mtatoka." Wakaruka wote pamoja wakauinua wavu wakaenda zao. Wa-

kasema, "Tufanyeje sasa, hatuwezi kuvuta miguu katika wavu." Mfalme wao akawaambia, "Twenende kwa Mfalme wa panya, labuda yeye atatusayidia." Wakenda, hatta, walipofika, wakamwona mfalme wa panya akikaa kitako barazani mwake. Wakamwambia, "Tumekuja kukuomba utusayidie, tumeshikwa na wavu huu." Mfalme wa panya akawaambia asikari zake, wakatafuna wavu, nao njiwa wakatoka marra. Wakamwambia panya, "Ndinyi rafiki kwa matendo, wala si kwa maneno tu." Wakaruka, wakaenda zao.

## JOGOO NA ALMASI.

JOGOO alitoka alfajiri mapema, akawika marra nyingi. Tena akapekuapekua akitafuta chakula. Akaona almasi nzuri sana. Akaitazama akaitupia mbali, akisema, "Chafaa nini kitu hiki kizuri? Punje moja ya mtama imekipita marra elfu."

## MFUKO WA FETHA.

WATU wawili walikuwa wakisafiri pamoja, wakapatana washarikiane katika mambo yote ya njiani. Hatta walipokwisha kufika nusu ya njia, mmoja wao akaona mfuko wa fetha.

Akasema, "Nina bahati leo, nimepata fetha nyingi, nitanunua frasi, nisiende tena kwa miguu." Mwenzake akamwambia, "Hatukupatana kusharikiana katika mambo yote." Akamwambia, "Je! Sikuuona mimi peke yangu? Sisharikiani na mtu." Marra wakasikia watu wakija mbio, wakipiga kelele, "Wevi! Wevi!" Yule aliouona mfuko wa fetha akasema, "Twende tujifiche, wasipate kutukamata, labuda watatuua." Mwenzake akamwambia, "Je! Hukuuona peke yako? Husharikiani na mtu katika fayida, wala mimi sisharikiani nawe katika kupigwa."

---

## MBWA WA MWITU NA MWANA KONDOO.

SIKU moja mbwa wa mwitu alikuja anywe katika kijito cha maji, akamkuta mwana kondoo mchanga akisimama karibu na kijito. Mbwa wa mwitu akataka kugombana naye apate kumua. Akamwambia, "Mbona unaborugaboruga matope nisipate maji safi?" Kondoo mchanga akamwambia, "Ginsi gani nikutilie taka majini, yakiwa yanashuka kwako kunifikia mimi?" Mbwa wa mwitu aka-

mwambia, "Uthubutuje kunywa wewe, kabla sijanywa mimi?" Akamwambia mwana kondoo, "Mimi sinywi maji, maziwa ya mamangu yanitosha." "Bassi," akamwambia mbwa wa mwitu, "mbaya wee, mwaka jana umenitukana." "Ee Bwana," akamwambia mwana kondoo, "mwaka jana nalikuwa sijazaliwa." Mbwa wa mwitu akakasirika sana akamwambia, "Kama si wewe, ndiye baba yako, sijui kuwapambanua, mmestahili kufa wote." Akamkamata, akamua, akamla.

---

## IMBU NA NG'OMBE.

HAPO kale imbu alikaa kitako katika pembe lake ng'ombe, akamwambia, nimekaa kitako pembeni mwako ukiniona mzito mno uniambie niende zangu." Ng'ombe akamwambia, "Singalijua uliko, usiponiambia." Akapunga kitwa akamdaka imbu kwa ulimi.

---

## MWANA MBUZI NA MBWA WA MWITU.

MWANA mbuzi aliyepotea alimwona mbwa wa mwitu, akataka kukimbia asiweze. Akiona

kama hana buddi kufa, akamwambia mbwa wa mwitu, "Yakini, bwana utanichinja, illa tafathali nicheze kwanza upate kucheka, ukipiga mzomari nitakufanyia mchezo mzuri sana." Mbwa wa mwitu akapiga mzomari, mwana mbuzi akarukaruka akacheza sana. Hatta watu waliokuwa wakipita wakasikia sauti ya mzomari wakaja kutazama. Mbwa wa mwitu akiwaona akakimbia. Mwana mbuzi akarudi kwake wala tangu siku ile hakuwaacha wenzake.

## PAKA ASIYE NA MKIA.

PAKA aliyekwenda akamate kuku akanaswa na mtego, akapata kuokoka, illa mkia wake akakatika na mtego. Alipofika kwake akaona killa paka akimtazama hucheka kwa sababu hana mkia. Bassi walipokusanyika paka wote wafanye shauri, yule akasimama akawaambia, "Nina neno moja, mikia yetu inatutaabisha sana, tukitaka kujificha tunduni mkia hutoka, tukienda hatuna buddi kuuvuta nyuma ao kuupandisha juu, hatuwezi kuuficha, hatta tukiona panya tunaupigapiga mkia, naye hutusikia hukimbia, marra kwa marra tumenaswa kwa mkia mtegoni. Mimi naona afathali tuji-

kate wote mkia tusitaabike tena nao." Paka mzee akamwambia "Tangu lini umeona mkia ndio taabu, nathani, tangu ulipokupotea tu."

---

## MWEMBE NA 'MWANZI.

MWEMBE ulioko karibu na mto uling'oka kwa tufanu, ukaanguka mtoni. Tufanu ilipokwisha akaona 'mwanzi unasimama wala haukuthuruliwa. Akauambia, "Ginsi gani wewe uliye thaifu umeokoka na mimi mwenyi nguvu nimepotea?" 'Mwanzi akamwambia, "Kwa sababu ya kiburi chako, mimi nikisikia upepo marra nikainama, wewe hukukubali kuinama, ukavunjika."

---

## VYURA NA MAFAHALI.

VYURA vilivyoko karibu na ziwa wakaona mafahali wawili wakipigana. Akasema chura kimoja, "Tazama, Tazama, tufanyeje." Chura kijana akamwambia, "Usiogope. hawa ng'ombe, si kama sisi, hawapigani na vyura. "Kweli," akamwambia chura mzee, "lakini wakipita hapa watakanyaga juu yetu, watatuua wasipotukumbuka."

## MBWA WA MWITU SAMAWATI.

MBWA wa mwitu akiingia mjini usiku akatumbukia katika pipa la rangi ya samawati, assubui akija mwenyi rangi akamthania amekufa, akamtoa akamtupa njiani. Mbwa wa mwitu akijiona salama akakimbia mwituni. Nyama za mwituni wakamwona wakataajabu wakiona rangi yake nzuri. Akiwasikia wakimsifu akawaambia, "Mimi si kama ninyi, mimi mfalme wa mwituni." Wakaja wote wakamheshimu. Halafu nyama wakaona namna yake na desturi zake kama za mbwa wa mwitu, wakawaambia, "Si huyu mmoja wenu?" Mbwa wa mwitu wakawaambia, "Twamwona rangi yake mbali, lakini namna yake kama yetu. Usiku huu tutamjaribu kama ndiye mmoja wetu." Hatta usiku mbwa wa mwitu wakamfuata wakamzunguka, wakapiga kelele wakalia sana, wala yeye hakuweza kujizuia akalia pamoja nao. Nyama wote wakisikia wakacheka, wakamwambia, "Tumekujua sasa, ndiwe mbwa wa mwitu, wala si mfalme wetu."

---

## MTU NA KIJANA NA PUNDA.

MTU na mtoto wake walikuwa wakimleta

punda mjini wapate kuza. Wakienda wakakuta vijana wanawake wakiteka maji wakawachekelea, wakisema, "Tazama wajinga hawa, punda hana mzigo, nao hawajui kumpanda." Mtu akiwasikia akamweka kijana juu ya punda. Wakiendelea mbele wakapita waliopo wazee wamekaa kitako. Mzee mmoja akasema, "Tazama kama nilivyokuwa nikisema, siku hizi vijana huwatharau wazee. Kijana amepanda punda, babaye anakwenda kwa miguu." Mtu alipomsikia akapanda punda mwenyewe, kijana akashuka. Baadaye watu wangine walipopita wakamwambia, "Je Baba! mbona unamwacha mtoto aende kwa miguu, huoni kama amechoka, hawezi kwenda kama punda wako." Mtu akiwasikia akampandisha kijana nyuma yake. Wakawa wamefika karibu na mji walipokutana na mtu, akawaambia, "Punda huyu ndiye mali yenu?" Wakamwambia, "Mali yetu." Akawaambia, "Nalithani ndiye mali ya watu mliomkwiba. Mtamfisha marra, huwezi kuwachukua watu wawili. Afathali mmchukue ninyi." Mtu akasema, "Bass tujaribu." Wakamfunga miguu wakamchukua mpikoni. Hatta walipofika mtoni watu wa

njiani wakacheka wakapiga kelele, punda akaona khofu akapiga teke akaanguka mtoni akatota. Mtu na kijana wakarudi kwao wakiambiana, "Tumejaribu kuwapendeza wote, wala hatukumpendeza mtu."

## MTU NA PESA.

MTOTO aliona pesa za watu pasipo mtu, akatwaa moja akamletea mamaye. Akaitwaa akampa kidogo sukari. Marra kwa marra akatwaa vitu vidogo hatta akawa mwivi akawa tena mtu mbaya kabisa. Mwisho akahukumiwa auawe. Walipokuwa tayari wamue akaona mamaye akisimama karibu akalia. Akawaambia asikari, "Ngojeni, nimbusu mamangu." Mama wake akaja, akamkumbatia, akamuma sikio lake. Watu waliopo wakachukizwa sana, wakasema, "Haikutoshi kufa kwa sababu ya uovu wako usipomumiza mama yako?" Akawaambia, "Yee ndiyo asili ya uovu wangu wote, kama angalinipiga nilipoanza kwiba singalikufa leo."

## KUKU NA MAFARANGA.

KUKU alikuwa na mafaranga akatembea akiwatafutia chakula. Akiwa karibu na kisima

faranga mmoja akaruka ukingoni akatumbukia. Kuku akasikitika sana. Hatta alipomwona mtoto wake wa zamani amekuwa jogoo, akamwambia, "Mwanangu usende kisimani, usife na wewe." Jogoo akathani, "Mbona nisende kisimani, labudaameficha humo chakula." Akaenda akatazama chini sana, akaona kama jogoo mgine yuko chini, akawika akatazama akamwona tena, akaruka chini apate kumfukuza, akazama majini, akafa.

## UDONGO NA WARIDI.

MTU akiokota udongo akauona unanuka vema sana, akasema, "Je! umepataje kunuka hivi?" Udongo ukamwambia, "Nimekaa siku nyingi karibu na waridi, wala sina buddi kunuka vema."

## MBWA WA MWITU NA KORONGO.

MBWA wa mwitu akitembea katika nyama akapigwa na mshale akajiona anakufa. Akaona korongo akamwambia. "Nakuomba uniletee maji ya kunywa nipate nguvu za kutafuta chakula." Korongo akamwambia, "Nikikuletea maji, utanila mimi, bassi sileti, kua heri."

## PUNDA NA CHUMVI.

MTU alikwenda na punda kununua chumvi. Walipokuwa wakirudi punda akaona mzigo wake mzito. Hatta akipita mtoni akaanguka, chumvi kikayeyuka, punda akaona mzigo umekuwa mwepesi. Akafurahi sana na walipokwenda marra ya pili akaanguka makusudi kuko huko, chumvi kikapotea. Mwenyewe akiona busara ya punda, hanunui tena chumvi, akaleta mchanga tu. Punda akaanguka mtoni, mchanga ukapata maji, hatta alipotoka akaona mzigo wake umezidi sana kuwa mzito akatubu.

---

## MBWA WA MWITU NA MBWA WA MJINI.

MBWA wa mwitu aliokonda sana akamwona mbwa wa mjini mnono na mzima, akamwuliza, "Ginsi gani, wewe umenona sana, mimi siwezi kupata chakula?" Mbwa akamwambia, "Kiko kwangu chakula tele, kazi yangu kuwafukuza waivi, bwana wangu ananipenda sana, ukifuatana nami nitakupatia chakula." Walipokuwa wakienda, mbwa wa mwitu akaona alama shingoni mwa mbwa wa mjini, aka-

mwuliza, "Alama gani hii nionayo shingoni mwako?" Akamwambia, "Labuda ya mkufu wangu." Akamwambia, "Mkufu gani?" Akamwambia, "Wakinitaka nisiwafukuze watu wanifunga pahali pangu, nao waniletea nyama na maji na chakula kizuri." Akamwambia mbwa wa mwitu, "Bassi, mwenzangu, kua heri, napenda sana chakula, lakini kutiwa mkufu sioni vema kabisa."

## MTU NA SIMBA NA SUNGURA.

MTU alitaka kumtega sungura, akachimba shimo akalifunika na miti midogo na majani, akatia chambo katikati. Sungura akaja akaona kama labuda hila ya watu, wala hakuthubutu kwenda karibu sana. Baadaye simba akaja akaenda marra kukitwaa chambo akaanguka shimoni. Mtu akija akaona miti imepomoka akashuka amue sungura, akauawa mwenyewe na simba.

## MKULIMA NA PAA.

WATU walipokuwa wakiwinda nyama, paa akamjia mkulima akataka ruksa ajifiche kijumbani mwake. Mkulima akamwahidi asimtoe.

Watu walipoöka wakamwuliza mkulima, "Umeona nyama wakipita hapa?" Akamwambia, "Sikuona," lakini kwa kidole akawaonyesha kijumba chake, akathani, "Akimsikia paa atakaa kitako hatta watakapokaribia." Lakini wawinda nyama walipita njia nyingine, paa akatoka akaenda zake. Mkulima akamwambia. "Huna shukrani, hukusikia nilivyokusetiri?" Paa akamwambia, "Kweli umenisetiri kwa neno lakini kwa mkono umenitoa, sikuamini tena."

---

## KUNGURU NA SUNGURA.

KUNGURU alikaa mtini mwenyi midomoni kipande kizuri cha nyama. Sungura akamwona akataka sana kuipata nyama. Akamwambia, "Saablkheiri bwana wangu." Kunguru akanyamaa kimya. Sungura akamwambia, "Ndiwe ndege mzuri, sikuona kabisa nyama mzuri kama wewe." Kunguru akapendezewa, lakini halifunui kanwa. Sungura akamwambia, "Naona sauti yako nzuri sana, nitakaa furahani mchana kuchwa nikikusikia ukiimba, usikatae nakuomba, umfurahishe mtumwa wako?" Kunguru akayasikia maneno yake mazuri, akafunua ka-

nwa atoe sauti, nyama ikaanguka, sungura akaikamata akaenda zake mbio, wala hakukawia asikilize.

## PUNDA NA PAKA NA JOGOO.

PANYA kijana alitoka kutembea akarudi mbio kwa mamaye akamwambia, "Nimeona nyama mkali sana akaniogofya mno. Anakwenda kwa miguu miwili anachukua bandera nyekundu juu ya kichwa anapigapiga mbavuni kwa mikono. Hatta akiniona mimi akafunua kanwa kubwa akalia sana, nikathania atanila merra, nikakimbia. Bassi kama hangaliniogofya ningalipata kuzungumza na nyama mzuri sana, ndiye mwenyi nyele nyororo sana na macho makubwa, na mkia mrefu, akaupunga mkia akanitazama sana, nami ningalitoa salaam alipokuja nyama yule mkali akamfukuza." Mamaye akamwambia, "Nimefurahiwa sana nikikuona salama, yule nyama aliyelia hangekudhuru, ndiye jogoo wala hatumwogopi, lakini yule wa pili twamwogopa mno ndiye paka mla panya, na kama ungalikawia angalikula wewe."

## MSUFI

SIKU moja watu wawili walikuwa wamejinyosha chini ya msufi kwa sababu jua kali. Wakatazama juu, mmoja wao akasema, "Msufi hauzai matunda." Mwenzake akajibu, "Kweli mti kama huu haufai neno." Msufi akamwambia, "Ginsi gani sifai neno, mbona mmejinyosha huku, illa niwatie kivuli? Nimewaburudisha ninyi, nanyi mnasema sifai neno."

---

## MBWA ALIYESONGWA.

KONDOO mmoja alikuta mwenzake akataka habari. Akamwambia, "Mbwa wetu amesongwa leo. Jana alikula mwana kondoo mchanga, akamona mama yake akamuma mchunga." Akamwambia, "Nalithani mbwa wenu, mbwa mwema sana. Amepataje kufanya mambo haya?" Akamwambia, "Tumemuliza, akasema, tangu miaka kumi sikukosa, illa jana usiku nalimwona mbwa wa mwitu amechukua kondoo mchanga, nikamfuata, nikamfukuza nikaona mtoto wa kondoo amekufa, wala sikuweza kujizuia nikaanza kumla. Akaja mama yake, nikathani, huyu atanishtaki, nikamshika

akapiga yowe, nikaona sina buddi kumua. Lakini mchunga amemsikia akaja akataka kunipiga, nikamuma. Bassi sasa watanisonga, kama ningalijizuia kwanza, singalikosa."

## NDEGE NA NYAMA NA POPO.

ZAMANI za kale ndege walipigana na nyama. Kwanza nyama zalishinda, popo akaja akasema, "Mimi nyama, wala si ndege, tazama meno yangu na masikio, ndege hazinayo meno na masikio." Baadaye ndege zikawashinda nyama. Popo akasema, "Mimi ndege, wala si nyama, nyama hawezi kuruka." Halafu ndege na nyama wakapatana, popo akafukuzwa nao wote, hatta leo hujificha paangoni na tunduni, wala hatoki illa usiku asipoonekana sana.

## TUMBILI NA CHUPA.

TUMBILI aliona chupa lenyi sukari, akaingiza mkono akashika konzi, wala hakuweza kuondoa mkono. Akajaribu sana hatta angalikamatwa na mwenyi chupa, kama hangalimwona sungura. Sungura akamwambia, "Mnitolee mimi kwanza sukari chache, nitakwambia ginsi utaka-

vyookoka." Tumbili akaliacha konzi la kwanza akatwaa sukari chache vidoleni, akaona anaweza kuondoa mkono. Sungura akamwambia, "Msiwe na choyo, twaa kidogo tu, na utapata yote."

## FRASI NA MBWA WA MWITU NA SUNGURA.

SUNGURA alikuwa akitembea akitaka chakula asipate. Akakuta mbwa wa mwitu, akamwambia "Tazama frasi yule, ukinisayidia labuda tutaweza kumua." Wakaenda wote hatta walipofika, wakamwona mkubwa sana, sungura akamwambia, "Jina lako nani, na bwana wako anakwitwaje?" Frasi akamwambia, "Jina langu fullani, na jina la bwana wangu linaandikwa katika ukwato wangu wa nyuma usome wewe, mimi sijui kulitamka vema." Sungura akamwambia, "Mimi sijui kusoma, lakini mwenzangu ndiye mwenyi elimu nyingi." Mbwa wa mwitu akapendezewa, akisifiwa na sungura akaenda kutazama, frasi akampiga teke akamua.

## NDEGE NA MAKINDA YAKE.

NDEGE alikaa na makinda yake katika mpu-

nga hatta siku moja akirudi jioni, makinda yake wakamwambia, "Watu wawili wamekuja leo, mmoja wao akamwambia mwenziwe, Ee mwanangu, naona mpunga unawiva enenda kawaite marafiki yetu waje watusayidie tuuvune." Makinda wakaona hofu nyingi. Mzee akamwambia, "Hapana hofu leo." Siku ya pili yake mtu akaja akamwambia mwanawe, "Enenda kawaite jamaa zetu watusayidie." Ndege akawaambia makinda yake, "Bassi tustarebe, jamaa hawaji upesi kuwasayidia jamaa." Baada ya siku mtu akaja tena, akamwambia mwanawe, "Uje kesho assubui mapema tuvune hapa sisi." Ndege akipata habari akasema, "Twende zetu sasa, mtu akitenda kazi mwenyewe hutendeka."

---

## MTU NA SAMAKI.

MTU alikwenda kuvua samaki akamtwaa mmoja naye mdogo. Samaki akamwambia, "Unirudishe majini nipate kukua, sasa ni mdogo mno, halafu ukinivua nitakufaa sana." Mvuvi akamwambia, "Labuda, lakini sasa nimekupata, labuda ukiwa mkubwa sitakupata tena, afathali nisikuache."

## NG'OMBE NA NDAMA.

ZAMANI za kale ndama, aliokuwako karibu na Rumi, alimwambia ng'ombe aliokuwako katika kazi ya kulima, "Ewe mtumwa mnyonge wee, tazama mimi, sina illa kucheza tu." Ng'ombe akamtazama, wala hakusema neno. Baada ya siku tatu watu wa Rumi wakafanya karamu kubwa. Ng'ombe akastarehe wala hakuenda kazini, akaona watu wakaja, wakamchukua ndama wamchinje, akasema, "Kama huu ndio mwisho wa kucheza, afathali nisiache kutenda kazi."

---

## MBWA WA MWITU NA KONDOO.

PALIKUWA vita siku nyingi katika kondoo na mbwa wa mwitu. Baadaye mbwa wa mwitu wakawaambia kondoo, "Mbwa zenu ndio sababu ya vita, wanatulilia sikuzote, wala hawatuachi tuje tupatane nanyi. Bassi ukiwaacha mbwa waende zao tutapatana nanyi, na tutawapa ninyi watoto wetu kwa amana." Kondoo wakakubali, wakawaacha mbwa waende zao, wakawapokea watoto. Hatta usiku watoto wa *mbwa wa mwitu* wakalia, wazee wao wakaja,

wakasema, "Mbona unawaonea watoto wetu, walie hivi? Mmevunja mapatano." Wakaja wakawakamata koudoo wakawaua, wala hakuna wa kuwasayidia.

## MWANA MBUZI NA MBWA WA MWITU.

MWANA mbuzi aliokuwa juu ya nyumba asipopatikana, akamwona mbwa wa mwitu akipita, akamchokoza akamtukana. Mbwa wa mwitu akamwambia, "Nakusikia, husemi maneno haya illa kwa sababu ya kuwa huko juu."

## JOGOO NA SUNGURA NA MTEGO.

SUNGURA akitafuta chakula, akaingia walipo kuku akataka kuwakamata, illa akiwatazama kuku akanaswa na mtego. Jogoo akamwona hawezi kwenda, akaja amtazame. Sungura akamwambia, "Ee rafiki, nimepata hasara kwa sababu yako. Nalikuwa nikirudi kwangu, nikaona sina buddi kukutolea salaamu, bassi nikiingia nimenaswa, tafathali uniletee kisu nikate tanzi hili." Jogoo akaenda akamwa-

## PUNDA NA CHUMVI.

MTU alikwenda na punda kununua chumvi. Walipokuwa wakirudi punda akaona mzigo wake mzito. Hatta akipita mtoni akaanguka, chumvi kikayeyuka, punda akaona mzigo umekuwa mwepesi. Akafurahi sana na walipokwenda marra ya pili akaanguka makusudi kuko huko, chumvi kikapotea. Mwenyewe akiona busara ya punda, hanunui tena chumvi, akaleta mchanga tu. Punda akaanguka mtoni, mchanga ukapata maji, hatta alipotoka akaona mzigo wake umezidi sana kuwa mzito akatubu.

---

## MBWA WA MWITU NA MBWA WA MJINI.

MBWA wa mwitu aliokonda sana akamwona mbwa wa mjini mnono na mzima, akamwuliza, "Ginsi gani, wewe umenona sana, mimi siwezi kupata chakula?" Mbwa akamwambia, "Kiko kwangu chakula tele, kazi yangu kuwafukuza waivi, bwana wangu ananipenda sana, ukifuatana nami nitakupatia chakula." Walipokuwa wakienda, mbwa wa mwitu akaona alama shingoni mwa mbwa wa mjini, aka-

mwuliza, "Alama gani hii nionayo shingoni mwako?" Akamwambia, "Labuda ya mkufu wangu." Akamwambia, "Mkufu gani?" Akamwambia, "Wakinitaka nisiwafukuze watu wanifunga pahali pangu, nao waniletea nyama na maji na chakula kizuri." Akamwambia mbwa wa mwitu, "Bassi, mwenzangu, kua heri, napenda sana chakula, lakini kutiwa mkufu sioni vema kabisa."

## MTU NA SIMBA NA SUNGURA.

MTU alitaka kumtega sungura, akachimba shimo akalifunika na miti midogo na majani, akatia chambo katikati. Sungura akaja akaona kama labuda hila ya watu, wala hakuthubutu kwenda karibu sana. Baadaye simba akaja akaenda marra kukitwaa chambo akaanguka shimoni. Mtu akija akaona miti imepomoka akashuka amue sungura, akauawa mwenyewe na simba.

## MKULIMA NA PAA.

WATU walipokuwa wakiwinda nyama, paa akamjia mkulima akataka ruksa ajifiche kijumbani mwake. Mkulima akamwahidi asimtoe.

Watu walipofika wakamwuliza mkulima, "Umeona nyama wakipita hapa?" Akamwambia, "Sikuona," lakini kwa kidole akawaonyesha kijumba chake, akathani, "Akinisikia paa atakaa kitako hatta watakapokaribia." Lakini wawinda nyama walipita njia nyingine, paa akatoka akaenda zake. Mkulima akamwambia, "Huna shukrani, hukusikia nilivyokusetiri?" Paa akamwambia, "Kweli umenisetiri kwa neno lakini kwa mkono umenitoa, sikuamini tena."

---

## KUNGURU NA SUNGURA.

KUNGURU alikaa mtini mwenyi midomoni kipande kizuri cha nyama. Sungura akamwona akataka sana kuipata nyama. Akamwambia, "Saablkheiri bwana wangu." Kunguru akanyamaa kimya. Sungura akamwambia, "Ndiwe ndege mzuri, sikuona kabisa nyama mzuri kama wewe." Kunguru akapendezewa, lakini halifunui kanwa. Sungura akamwambia, "Naona sauti yako nzuri sana, nitakaa furahani mchana kuchwa nikikusikia ukiimba, usikatae nakuomba, umfurahishe mtumwa wako?" Kunguru akayasikia maneno yake mazuri, akafunua ka-

nwa atoe sauti, nyama ikaanguka, sungura akaikamata akaenda zake mbio, wala hakukawia asikilize.

## PUNDA NA PAKA NA JOGOO.

PANYA kijana alitoka kutembea akarudi mbio kwa mamaye akamwambia, "Nimeona nyama mkali sana akaniogofya mno. Anakwenda kwa miguu miwili anachukua bandera nyekundu juu ya kichwa anapigapiga mbavuni kwa mikono. Hatta akiniona mimi akafunua kanwa kubwa akalia sana, nikathania atanila marra, nikakimbia. Bassi kama hangaliniogofya ningalipata kuzungumza na nyama mzuri sana, ndiye mwenyi nyele nyororo sana na macho makubwa, na mkia mrefu, akaupunga mkia akanitazama sana, nami ningalitoa salaamu alipokuja nyama yule mkali akanifukuza." Mamaye akamwambia, "Ninefurahiwa sana nikikuona salama, yule nyama aliyelia hangekudhuru, ndiye jogoo wala hatumwogopi, lakini yule wa pili twamwogopa mno ndiye paka mla panya, na kama ungalikawia angalikula wewe."

# MSUFI

SIKU moja watu wawili walikuwa wamejinyosha chini ya msufi kwa sababu jua kali. Wakatazama juu, mmoja wao akasema, "Msufi hauzai matunda." Mwenzake akajibu, "Kweli mti kama huu haufai neno." Msufi akamwambia, "Ginsi gani sifai neno, mbona mmejinyosha huku, illa niwatie kivuli? Nimewaburudisha ninyi, nanyi mnasema sifai neno."

---

# MBWA ALIYESONGWA.

KONDOO mmoja alikuta mwenzake akataka habari. Akamwambia, "Mbwa wetu amesongwa leo. Jana alikula mwana kondoo mchanga, akamna mama yake akamuma mchunga." Akamwambia, "Nalithani mbwa wenu, mbwa mwema sana. Amepataje kufanya mambo haya?" Akamwambia, "Tumemuliza, akasema, tangu miaka kumi sikukosa, illa jana usiku nalimwona mbwa wa mwitu amechukua kondoo mchanga, nikamfuata, nikamfukuza nikaona mtoto wa kondoo amekufa, wala sikuweza kujizuia nikaanza kumla. Akaja mama yake, nikathani, huyu atanishtaki, nikamshika

akapiga yowe, nikaona sina buddi kumua. Lakini mchunga amemsikia akaja akataka kunipiga, nikamuma. Bassi sasa watanisonga, kama ningalijizuia kwanza, singalikosa."

## NDEGE NA NYAMA NA POPO.

ZAMANI za kale ndege walipigana na nyama. Kwanza nyama zalishinda, popo akaja akasema, "Mimi nyama, wala si ndege, tazama meno yangu na masikio, ndege hazinayo meno na masikio." Baadaye ndege zikawashinda nyama. Popo akasema, "Mimi ndege, wala si nyama, nyama hawezi kuruka." Halafu ndege na nyama wakapatana, popo akafukuzwa nao wote, hatta leo hujificha paangoni na tunduni, wala hatoki illa usiku asipoonekana sana.

## TUMBILI NA CHUPA.

TUMBILI aliona chupa lenyi sukari, akaingiza mkono akashika konzi, wala hakuweza kuondoa mkono. Akajaribu sana hatta angalikamatwa na mwenyi chupa, kama hangalimwona sungura. Sungura akamwambia, "Mnitolee mimi kwanza sukari chache, nitakwambia ginsi utaka-

vyookoka." Tumbili akaliacha konzi la kwanza akatwaa sukari chache vidoleni, akaona anaweza kuondoa mkono. Sungura akamwambia, " Msiwe na choyo, twaa kidogo tu, na utapata yote."

## FRASI NA MBWA WA MWITU NA SUNGURA.

SUNGURA alikuwa akitembea akitaka chakula asipate. Akakuta mbwa wa mwitu, akamwambia "Tazama frasi yule, ukinisayidia labuda tutaweza kumua." Wakaenda wote hatta walipofika, wakamwona mkubwa sana, sungura akamwambia, "Jina lako nani, na bwana wako anakwitwaje?" Frasi akamwambia, "Jina langu fullani, na jina la bwana wangu linaandikwa katika ukwato wangu wa nyuma usome wewe, mimi sijui kulitamka vema." Sungura akamwambia, " Mimi sijui kusoma, lakini mwenzangu ndiye mwenyi elimu nyingi." Mbwa wa mwitu akapendezewa, akisifiwa na sungura akaenda kutazama, frasi akampiga teke akamua.

## NDEGE NA MAKINDA YAKE.

NDEGE alikaa na makinda yake katika mpu-

nga hatta siku moja akirudi jioni, makinda yake wakamwambia, "Watu wawili wamekuja leo, mmoja wao akamwambia mwenziwe, Ee mwanangu, naona mpunga unawiva enenda kawaite marafiki yetu waje watusayidie tuuvune." Makinda wakaona hofu nyingi. Mzee akamwambia, "Hapana hofu leo." Siku ya pili yake mtu akaja akamwambia mwanawe, "Enenda kawaite jamaa zetu watusayidie." Ndege akawaambia makinda yake, "Bassi tustarehe, jamaa hawaji upesi kuwasayidia jamaa." Baada ya siku mtu akaja tena, akamwambia mwanawe, "Uje kesho assubui mapema tuvune hapa sisi." Ndege akipata habari akasema, "Twende zetu sasa, mtu akitenda kazi mwenyewe hutendeka."

---

## MTU NA SAMAKI.

MTU alikwenda kuvua samaki akamtwaa mmoja naye mdogo. Samaki akamwambia, "Unirudishe majini nipate kukua, sasa ni mdogo mno, halafu ukinivua nitakufaa sana." Mvuvi akamwambia, "Labuda, lakini sasa nimekupata, labuda ukiwa mkubwa sitakupata tena, afathali nisikuache."

## NG'OMBE NA NDAMA.

ZAMANI za kale ndama, aliokuwako karibu na Rumi, alimwambia ng'ombe aliokuwako katika kazi ya kulima, "Ewe mtumwa mnyonge wee, tazama mimi, sina illa kucheza tu." Ng'ombe akamtazama, wala hakusema neno. Baada ya siku tatu watu wa Rumi wakafanya karamu kubwa. Ng'ombe akastarehe wala hakuenda kazini, akaona watu wakaja, wakamchukua ndama wamchinje, akasema, "Kama huu ndio mwisho wa kucheza, afathali nisiache kutenda kazi."

---

## MBWA WA MWITU NA KONDOO.

PALIKUWA vita siku nyingi katika kondoo na mbwa wa mwitu. Baadaye mbwa wa mwitu wakawaambia kondoo, "Mbwa zenu ndio sababu ya vita, wanatulilia sikuzote, wala hawatuachi tuje tupatane nanyi. Bassi ukiwaacha mbwa waende zao tutapatana nanyi, na tutawapa ninyi watoto wetu kwa amana." Kondoo wakakubali, wakawaacha mbwa waende zao, wakawapokea watoto. Hatta usiku watoto wa *mbwa wa mwitu* wakalia, wazee wao wakaja,

wakasema, "Mbona unawaonea watoto wetu, walie hivi? Mmevunja mapatano." Wakaja wakawakamata kondoo wakawaua, wala hakuna wa kuwasayidia.

## MWANA MBUZI NA MBWA WA MWITU.

MWANA mbuzi aliokuwa juu ya nyumba asipopatikana, akamwona mbwa wa mwitu akipita, akamchokoza akamtukana. Mbwa wa mwitu akamwambia, "Nakusikia, husemi maneno haya illa kwa sababu ya kuwa huko juu."

## JOGOO NA SUNGURA NA MTEGO.

SUNGURA akitafuta chakula, akaingia walipo kuku akataka kuwakamata, illa akiwatazama kuku akanaswa na mtego. Jogoo akamwona hawezi kwenda, akaja amtazame. Sungura akamwambia, "Ee rafiki, nimepata hasara kwa sababu yako. Nalikuwa nikirudi kwangu, nikaona sina buddi kukutolea salaamu, bassi nikiingia nimenaswa, tafathali uniletee kisu nikate tanzi hili." Jogoo akaenda akamwa-

## PUNDA NA CHUMVI.

MTU alikwenda na punda kununua chumvi. Walipokuwa wakirudi punda akaona mzigo wake mzito. Hatta akipita mtoni akaanguka, chumvi kikayeyuka, punda akaona mzigo umekuwa mwepesi. Akafurahi sana na walipokwenda marra ya pili akaanguka makusudi kuko huko, chumvi kikapotea. Mwenyewe akiona busara ya punda, hanunui tena chumvi, akaleta mchanga tu. Punda akaanguka mtoni, mchanga ukapata maji, hatta alipotoka akaona mzigo wake umezidi sana kuwa mzito akatubu.

---

## MBWA WA MWITU NA MBWA WA MJINI.

MBWA wa mwitu aliokonda sana akamwona mbwa wa mjini mnono na mzima, akamwuliza, "Ginsi gani, wewe umenona sana, mimi siwezi kupata chakula?" Mbwa akamwambia, "Kiko kwangu chakula tele, kazi yangu kuwafukuza waivi, bwana wangu ananipenda sana, ukifuatana nami nitakupatia chakula." Walipokuwa wakienda, mbwa wa mwitu akaona alama shingoni mwa mbwa wa mjini, aka-

mwuliza, "Alama gani hii nionayo shingoni mwako?" Akamwambia, "Labuda ya mkufu wangu." Akamwambia, "Mkufu gani?" Akamwambia, "Wakinitaka nisiwafukuze watu wanifunga pahali pangu, nao waniletea nyama na maji na chakula kizuri." Akamwambia mbwa wa mwitu, "Bassi, mwenzangu, kua heri, napenda sana chakula, lakini kutiwa mkufu sioni vema kabisa."

## MTU NA SIMBA NA SUNGURA.

MTU alitaka kumtega sungura, akachimba shimo akalifunika na miti midogo na majani, akatia chambo katikati. Sungura akaja akaona kama labuda hila ya watu, wala hakuthubutu kwenda karibu sana. Baadaye simba akaja akaenda marra kukitwaa chambo akaanguka shimoni. Mtu akija akaona miti imepomoka akashuka amue sungura, akauawa mwenyewe na simba.

## MKULIMA NA PAA.

WATU walipokuwa wakiwinda nyama, paa akamjia mkulima akataka ruksa ajifiche kijumbani mwake. Mkulima akamwahidi asimtoe.

Watu walipofika wakamwuliza mkulima, "Umeona nyama wakipita hapa?" Akamwambia, "Sikuona," lakini kwa kidole akawaonyesha kijumba chake, akathani, "Akinisikia paa atakaa kitako hatta watakapokaribia." Lakini wawinda nyama walipita njia nyingine, paa akatoka akaenda zake. Mkulima akamwambia, "Huna shukrani, hukusikia nilivyokusetiri?" Paa akamwambia, "Kweli umenisetiri kwa neno lakini kwa mkono umenitoa, sikuamini tena."

---

## KUNGURU NA SUNGURA.

KUNGURU alikaa mtini mwenyi midomoni kipande kizuri cha nyama. Sungura akamwona akataka sana kuipata nyama. Akamwambia, "Saablkheiri bwana wangu." Kunguru akanyamaa kimya. Sungura akamwambia, "Ndiwe ndege mzuri, sikuona kabisa nyama mzuri kama wewe." Kunguru akapendezewa, lakini halifunui kanwa. Sungura akamwambia, "Naona sauti yako nzuri sana, nitakaa furahani mchana kuchwa nikikusikia ukiimba, usikatae nakuomba, umfurahishe mtumwa wako?" Kunguru akayasikia maneno yake mazuri, akafunua ka-

kaja kumwona na kumletea zawadi. Karibu yake palikuwa kondoo aliye karibu kufa wala mtu haendi kumsayidia. Kondoo akasema, "Ginsi gani hii, wote waenda kwa punda, wala mtu haji kwangu?" Sungura akamwambia, "Hujui sababu? Punda akiwashukuru sauti inasikiwa killa pahali, lakini sauti yako thaifu, wala mtu akikusayidia hapati kusifiwa na watu."

---

## SUNGURA KATIKA KISIMA.

SUNGURA alitumbukia kisimani akajizuia kitambo kwa ukuta asizame majini. Mbwa wa mwitu akaja akamtazama. Sungura akamwambia, "Ee rafiki enende upesi, ulete kamba nipate kutoka." Mbwa wa mwitu akasema, "Ee rafiki, nakuona katika hatari nyingi, nakusikitikia sana." Sungura akasema, "Haya, enende upesi nitakufa." Mbwa wa mwitu akamwambia, "Moyo wangu unaona huzuni nyingi kwa sababu yako." Sungura akamwambia, "Usitoe maneno mazuri unileteee kamba." Mbwa wa mwitu akaenda zake, akasema kwa ndani, "Marra nyingi yule amenipa maneno

matupa, sasa umemlipia fathili zake." Akamwachia sungura atoke.

## PAA KATIKA MAJANI.

WATU wakiwa wanawinda nyama wakamwona paa. Paa akaenda mbio akajificha katika vijito, Watu wakamtafuta, wasimwone. Hatta paa akaona majani matamu karibu na kanwa lake, akatwaa moja akala. Akasikiliza wala hakusikia neno akatwaa majani mangine akawasahau wawinda, hatta mtu aliyekuwa amekawia karibu na vijito akaona kama nyama yuko. Akawaita wenzake, wakamkamata paa.

## SUNGURA NA KORONGO.

SUNGURA alitaka kumfanyia mzaha korongo akamwita kwa karamu. Korongo alipokuja akaona vyakula vizuri, lakini vimetawanyika katika sahani pana hatta hawezi kutwaa illa kidogo kidogo tu kwa ncha za midomo yake. Sungura akala upesi, akamwambia korongo, "Mbona unatwaa kidogo kidogo tu, huoni vema vyakula hivi." Korongo akamwambia. "Vyakula vema sana, nawe umemfanyia heshima

nyingi, uje nakuomba kesho kwangu nikufanyie karamu mimi." Sungura akakubali. Hatta alipofika kwa korongo amepika vyakula vema sana, lakini ameviitia katika machupa. Akamkaribisha sungura, akatia midomo yake mirefu chupani akala sana, wala sungura hawezi kupata chakula, illa akaramba katika tundu la machupa. Korongo akamwambia, "Mbona huli, nimetaka kukuheshimia kama ulivyonifanyia jana." Sungura akamwambia, "Kweli, umenipita sana."

## BATA ALIYEZAA THAHABU.

MTU alikuwa na bata aliyezaa killa siku yayi la thahabu. Akamwambia mkewe, "Sipendi kungoja siku nyingi, killa siku yayi moja tu naona haba." Mkewe akamwambia, "Afathali tumue bata tutaona thahabu yote ndani yake, tutaipata marra." Akamwambia, "Kweli, shauri lako jema sana." Akamua bata, akamtumbua, akamwona bata tu, wala thahabu hapana.

## MBWA NA JOGOO NA PAKA.

MBWA na Jogoo wakisafiri pamoja katika

mwitu wakaona usiku wakachagua pahali pa kulala. Jogoo akaruka juu mtini, mbwa akalala katika mvungu. Hatta assubui jogoo akawika mapema. Paka akasikia, akaja kutaka kumla. Akimwona akamwambia, "Ee rafiki yangu ushuke tupate kuzumgumza." Jogoo akamwambia, "Vema, illa umwamushe kwanza mwenzangu anayelala katika mvungu." Paka akathani, "Mwenzake jogoo ndiye kuku." Akaenda kumwamusha, akakamatwa na mbwa.

---

## MBWA KATIKA MAJANI.

MBWA amelala katika majani, akaja ng'ombe akataka kuyala. Mbwa akamlilia akatoa meno, akataka kumuma. Ng'ombe akamwambia, "Wafaa nini wee, huwezi kuyala majani, wala huniachi mimi niyale."

---

## KURUKA KATIKA RODI.

Mtu aliyekuwa amesafiri huwaambia watu, kama katika safari zake amefanya mambo makuu sana. Kwanza wakafurahiwa wakiona kama mtu wa kwao amewapita wageni wote,

hatta halafu akazidi kujisifu wakaona maneno yake ndiyo uwongo. Siku moja akasema, "Watu wa Rodi wajua kuruka sana, lakini mimi nimewapita wote, nikishindana nao naliruka thiraa thelathini." Mtu mzee akamwambia, "Bassi ujithanie upo sasa katika Rodi ukaruke, tukuone hapa, tupate kukusadiki." Msafiri akanyamaza, wala tangu siku ile hakujisifu kama kwanza.

---

## MZEE NA MTABIBU.

MWANAMKE mzee alikuwa hawezi macho, akamwita mtabibu, akamwambia kama atampa fetha nyingi akimponyesha macho. Mtabibu akaja akaona pambo la nyumba zuri sana, naye bibi hawezi kuona, akachukua kidogo kidogo pambo lake, halafu akamponyesha bibi. Alipotaka fetha, aka'mweka siku kwa siku, hatta akamshtaki kwa kathi. Kathi akamwambia, "Huoni sasa, mbona hukumpa ujira wake?" Akamwambia, "Sioni, kwanza nyumbani mwangu kulikuwa pambo zuri hatta leo silioni kabisa. Akinifanya nilione pambo langu nitampa ujira wake."

## MBWA NA MWIVI.

USIKU wa giza mwivi alikuja kwa nyumba ya mwenyewe apate kwiba mali zake. Mbwa akamwona akalia. Mwenyi nyumba akaondoka, akatazama asione kitu, akamwambia mbwa anyamaze, akalala. Mwivi akiona amelala akarudi akajaribu kuufungua mlango apate kuingia. Mbwa akalia sana. Mwenyi nyumba alipoondoka mwivi amejificha, naye asipoona kitu akasikia kimya, akakasirika na mbwa, akamnenea ukali, akalala. Mwivi akarudi, mbwa akalia, lakini mwenyi nyumba akamkaripia tu. Hatta assubui akaona kama mwivi ameingia akachukua vitu vingi. Akakumbuka ginsi alivyomfanyizia mbwa ukali, akasema, "Mtu akimtukana rafiki yake, adui zake huona furaha."

---

## YAYA NA MBWA WA MWITU.

MBWA wa mwitu akizunguka kutaka chakula akasikia kitoto analia, yaya akamwambia, "Nyamaza wee, nyamaza, usiponyamaza nitakutupa nje, mbwa wa mwitu akukamate."

Akangoja akasema, "Nitampata labuda." Baadaye kitoto akanyamaza, yaya akamwambia, "Ee kipenzi changu, akija mbwa wa mwitu tutampiga hatta kufa." Mbwa wa mwitu akasema. "Hawa waana Adamu hawajui maana, marra husema mema marra husema mabaya, hatuwezi kuwasadiki kabisa."

---

## FRASI NA NYATI.

HAPO zamani frasi aligombana na nyati, wakafanya vita, illa frasi akawa anaziogopa pembe za nyati. Akaenda kwa mwana Adamu, akamtaka amsayidie, mwana Adamu akapanda juu ya frasi akafuata nyati akampiga, akamua. Frasi akamwambia, "Ahsanti, umenifanyia fathili kuu, bassi ushuke." Mwana Adamu akamwambia, "Mimi sasa nataka unisayidie mimi, sishuki illa kazi yangu yote itakapokwisha." Wala hatta leo hakumwacha frasi.

---

## KATHI NA MASIKINI.

Mtu mwenyi shamba dogo alikwenda siku moja kwa kathi akamwambia, "Habari za

leo nzito, ndizo kama fahali wangu amemua ng'ombe wako." Kathi akamwambia, "Bassi huna buddi kumua fahali, ni kunilipia hasara yangu." Masikini akamsifu akamwambia, "Nimekosa kwa neno moja tu, ng'ombe aliyeuawa ndiye wangu na fahali ni wako." Kathi akakasirika sana akasema, "Kama ndivyo sikupi neno, enda zako upesi, nisikupige kwa sababu ya kuniambia habari za uwongo."

---

## SUNGURA NA PAKA.

SUNGURA alimkuta paka katika mahali pawazi, akamwambia, "Mimi ninazo hila nyingi, lakini wewe ukiwa katika hatari utafanyaje?" Paka akamwambia, "Nina hila moja tu, labuda itanitosha." Marra wakaja mbwa wa mwitu wengi, paka akapanda mtini, sungura akataka kukimbia lakini mbwa wakamkamata wakamua. Paka akasema, "Hila moja yatosha, ikiwa njema."

---

## UPEPO NA JUA.

UPEPO na jua walikuwa wakigombana. Killa mmoja akasema, "Mimi mwenyi nguvu

kuliko wewe." Wakamwona mtu akipita. Upepo akasema, "Mimi nitaondoa joho lako ukinipita katika kazi hii utanishinda." Jua akakubali, upepo ukavuma sana, ukalishika joho ukajaribu kuliondoa. Mtu akalishika joho kwa mikono miwili wala hakuliacha. Baadaye jua akachoma sana, akatoka hari sana akavua joho lake, akatafuta mahali palipo kivuli. Jua akasema, "Huoni kama kushawishi kumepita kutia nguvu?"

---

## SUNGURA NA MBUZI.

SUNGURA alitumbukia kisimani wala hakuweza kutoka. Mbuzi akaja akitaka kunywa, akamwona sungura, akamwuliza, "Maji haya matamu." Sungura akamwambia, "Maji haya matamu sana, bwana, sikuyaona maji matamu kuliko haya, ushuke tu utapendezewa sana." Mbuzi akashuka, sungura akapanda juu yake, akaruka akatoka, akamwacha mbuzi kisimani.

---

## KORONGO NA MBWA WA MWITU.

MBWA wa mwitu alikuwa na mfupa umekwama kooni mwake, wala hakuweza kuu-

ondoa. Akawaambia nyama zote kama atampa fetha nyingi atakayeuondoa mfupa. Akaja korongo akaingiza midomo yake mirefu akauondoa mfupa. Akataka fetha. Mbwa wa mwitu akamwambia, "Wataka nini tena, huna shukrani, umetia kitwa chako kinwani mwangu, wala sikukuuma, bassi ukimbie nisitubu."

---

## JOGOO NA SUNGURA.

JOGOO alikuwa akiwika juu ya ukuta, sungura akamwona akataka kumpata amle. Akamwambia, "Umesikia habari?" Akamwambia, "Habari gani?" Akamwambia, "Kama nyama zote wamepatana, wala hakuna vita tena. Nyama hamfukuzi nyama, wala nyama hamwogopi tena nyama." Jogoo akanyamaza akanyosha shingo kama akitazama kitu. Sungura akamwambia, "Unatazama nini?" Akamwambia, "Naona mbwa za kuwinda nyama zinakuja mbio." Sungura akamwambia, "Bassi naenda zangu, kua heri." Jogoo akamwambia, "Unaogopa nini, umenipa habari za kupatana nyama zote." Sungura akamwambia, "Kweli, lakini mbwa hizo labuda hawajapata habari."

## NJIWA NA CHUNGU.

SIKU moja chungu ameanguka mtoni akachukuliwa na maji. Njiwa akamwona akamsikitikia, akamtupia jani la mti, akapanda juu ya jani akavuka. Baada ya siku akamwona mtu mwenyi bunduki ametaka kumpiga njiwa. Alipokuwa tayari kupiga bunduki, chungu akamuma mguu, akamkosa njiwa, akaokoka.

MWISHO.

Universities' Mission Press.

